Vikipediya

# Yunon tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Yunon tili** (grekcha: *Ελληνικά* [ɛlini'ka]) — yunon tili tarixidagi dastlabki bosqichda — mil. av. 14— 12-asrlardan mil. 1 —4-asrlargacha amalda boʻlgan (hoz. oʻlik) til; greklarning qadimiy tili (yana q. Yunon tili). Hindevropa tillari oilasida qadimiy makedon tili bilan birgalikda alohida yunon guruhini tashkil etadi. Yunon tili taraqqiyoti tarixi quyidagi bosqichlarni qamrab oladi: 1) eng qadimiy (arxaik) davr (mil. av. 14—12-asrlar — 8-asr); 2) klassik davr (mil. av. 8—7-asrlardan 4-asrgacha); 3) ellinistik davr (umumyunon tilining shakllanish davri — mil. av. 4—1-asrlar); 4) soʻnggi yunon davri (mil. 1—4-asrlar). Yunon tilida quyidagi lahja guruhlari farqlanadi: ioniyattik (ioniyaattika), arkadkipr, eoliy va doriy. Klassik davrning boy adabiyoti ioniy lahjasida — Gesiod, Gerodot; attika lahjasida — Esxil, Sofokl, Yevripid (tragediya), Aristofan (komediya), Platon va Aristotel (falsafa), Fukidid va Ksenofont (tarix), Demosfen (notiklik, stilistika); eoliy lahjasida — Alkey, Sapfo (lirik sheʼrlar, qoʻshiqlar) va boshqalar tomonidan yaratilgan. Homer dostonlarining tilida (mil. av. 8-asr) bir necha lahjalarning unsurlari kuzatiladi. Mil. av. 5-asr oxirlarida attika lahjasi Yunonistonning adabiy tiliga aylanadi. Ellinistik davrda attik va ioniy lahjalar asosida 2 xil: adabiy va soʻzlashuv koʻrinishlariga ega boʻlgan umumyunon tili shakllanadi. Keyingi davrda adabiy til bilan soʻzlashuv tili oʻrtasidagi farqlar kuchayib, ular mustaqil holda rivojlana boshlaydi[2].

YU.t. leksikasi juda boy boʻlib, uning tarkibida sof yunoncha qatlamdan tashqari som tillari, fors va lotin tillaridan kirib kelgan soʻzlardan iborat oʻzlashma qatlam ham bor. Yunon tili leksikasi, lotin tili leksikasi bilan birga, hozirgi ilmiy va ilmiytexnikaviy terminologiyaning manbai boʻlib qoldi.[3]

| Yunon tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Ελληνικά |
| **Mamlakatlar** | Yunoniston, Kipr, Albania, Bolgariya, Makedoniya, Italiya, Turkiya, Armaniston, Gurjiston, Ukraina, Moldova, Ruminiya, Rossiya, Misr, Iordaniya va hk. |
| **Rasmiylik holati** | Yunoniston, Kipr |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 15 million[1] |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Hind-Yevropa |
| **Alifbosi** | Yunon alifbosi |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | el |
| **ISO 639-2** | gre |

## Manbalar


1. http://encarta.msn.com/media_701500404/Languages_Spoken_by_More_Than_10_Million_People.html
2. Greek (http://www.ethnologue.com/subgroups/greek). Ethnologue: Languages of the World (17th Edition) (2013).
3. Frisk H. Griechisches etymologisches Wörterbuch, Band I. — Carl Winter's Universitätsbuchhandlung. — Heidelberg, 1960. — C. 498-499.




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Yunon_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*